# MAWLIDI

# SUNNAH AU BIDA'AH

*Majibu ya Maswali kumi yanayohusiana na Mawlidi*

*Mwandishi: Mufti Zahid Hussain al-Qadiri.*

# Yaliyomo

# Mwandishi

Mufti Zahid Hussain, kwa sasa anaishi katika mji wa Preston, UK. Pia ameweza kubadilisha maisha ya watu wengi sana kupitia uwezo wake mkubwa wa kiakili katika masuala ya kidini, ambayo wengi wameyashuhudia kupitia mazungumzo yake yenye ushawishi pamoja na fatwa (sharia za Dini) kutokana na ufundi wake mkubwa katika lugha ya Kingereza na Urdu.

Mufti Zahid amepata elimu yake kutoka katika taasisi maarufu za taaluma za Dini ya kiislamu, kama vile Jami'ah al-Azhar [Cairo, Misri], Jamia'ah Ashrafyyah [Mubarakpur, India] na Jamia'ah Amjadiyyah [Ghosi, India].

Akiwa katika taasisi hizi, Mufti Zahid Hussain alipata bahati ya kusomeshwa na maulamaa (wanazuoni) wa Ahlus Sunnah wenye heshima kubwa ambao bado wanaishi hadi leo, hasa, mtoto wa Sadr al-Shari'ah, al-Muhaddith al-Kabeer Allamah Zia ul Mustafa, ambaye pia Mufti Zahid Hussain amekula kiapo cha utiifu kwake. Mufti Zahid Hussain amepata ruhusa katika fani za tafsiri, hadithi pamoja na fiqh kutoka kwa Sheikh mkuu. Kikubwa zaidi, Mufti Zahid Hussain hivi karibuni amepewa Ukhalifa na mjukuu mkubwa wa Imam Ahmad Rida Khan (Radi Allahu Anhu), Allamah Mufti Akhtar Rida Khan.

Katika macho ya wafuasi wa Imam Ahmad Rida Khan (Radi Allahu Anhu), Mufti Zahid Hussain anaheshimika na kupendwa kutokana na kazi yake lakini pia elimu aliyonayo. Amekuwa ni mfano wa kuigwa kwa vijana wa kizungu, katika kipindi hiki cha fitna, majaribio na dhiki, Mufti Zahid Hussain amesimama imara katika mafundisho ya Sayyidi Imam Ahmad Rida Khan (Radi Allahu Anhu), kwa kuyaeneza na kuyatumikia kwa vitendo, jambo ambalo wengine wengi wameshindwa.

Tunamuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amzidishie elimu Mufti Zahid Hussain pia ampe uwezo wa kufanya kazi zaidi kwa ajili ya Dini. Tunamuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) atupe manufaa kutokana na elimu kubwa ya mwanachuoni huyu wa kiislamu, ili tuweze kupata japo kidogo mithili ya tone kutoka kwenye bahari yake ya elimu. Aamin.

# Maswali Kumi

1. Ni ukweli usiopingika kwamba kipenzi chetu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ndiye mbora wa Mitume na Wajumbe (amani ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) iwe juu yao) pia yeye ndiye mwisho wa Mitume (amani ya Allah iwe juu yao). Alijitahidi kwa hali na mali kuhakikisha Dini inatufikia na akatuusia usiya wenye thamani kubwa mno kwetu. Laiti kama kusheherekea mazazi ya Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni wahyi kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka), basi kwa hakika Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) angeliamrisha jambo hilo, au japo maswahaba wake vipenzi wangelifanya jambo hilo.
2. Ndani ya Surah Al Maida Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema:….***Nimekukamilishieni Dini yenu***………hivyo basi, nyinyi Ahlus Sunnah kwa nini munazua na kuongeza mambo katika Dini; je hamuiamini ayah hii ya Qur'an?
3. Ipo Hadithi kwenye Tirmizi isemayo uzushi wowote katika masuala ya Dini, humpelekea mtu katika upotofu, kwa nini basi enyi Ahlus Sunnah mnazua jambo hili la kuadhimisha?
4. Maadhimisho haya yote ya Mawlidi ni Bida'ah au uzushi uliozuliwa na Muhindi wa zama hizi aitwae Ahmed Rida Khan.
5. Inakuaje Imam Abu Hanifa au Imam Bukhari hawakuadhimisha Mawlidi?
6. Je inaruhusiwa kuweka siku maalumu kwa ajili ya maadhimisho matukufu ya Mawlidi?

7. Kuadhimisha siku ya kuzaliwa ni utaratibu uliowekwa na wakristo kwa ajili ya Yesu, kwa nini Ahlus Sunnah mnapendezesha majumba yenu na kuyapamba kama wakiristo?
8. Hamtakiwi kuadhimisha Mawlidi mwezi 12 mfunguo sita kwa sababu hiyo ni tarehe aliyofariki Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).
9. Namna yanavyofanyika maadhimisho ya Mawlidi (mazazi ya Mtume SallAllahu Alaihi Wa Sallam) licha ya kudhihirishwa kwa uwazi kwamba ni Bida'ah pia yamezungukwa na maovu mengine kama vile mchanganyiko wa jinsia tofauti, matumizi ya pesa, muziki na maovu mengine. Lakini maovu yanayochukiza na kutisha zaidi ni kwamba kuna mambo ya kishirikina pia hufanyika, kwa madai eti Hubbe-Rasul (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) yaani mapenzi kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Dua na maombi badala ya kuelekezewa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anayestahiki, yanaelekezwa kwa Manabii (amani ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) iwe juu yao).
10. Mimi pamoja na baadhi ya ndugu zangu tunajitenga na hili la mwezi 12 Rabi ul awal (mfunguo sita) kwa sababu kwa imani yetu, hili halina faida kwa maisha yetu. Kivipi kuadhimisha Mawlidii (mazazi ya Mtume) kutatusaidia kwa maisha yetu ya kidunia na akhera?

# Majibu

Sifa zote njema zinamstahikia Allah (Mtukufu Aliyetukuka), Mola mlezi wa viumbe vyote. Alimuumba kipenzi chake katika hali ya ukamilifu, na akamfanya kuwa ni mwenye hadhi ya juu kuliko kawaida. Akampamba kwa sifa nyingi zilizo njema, pamoja na elimu kubwa na umahiri wa mambo. Alimtuma awe mjumbe wa mataifa yote, katika siku maalumu iliyopangwa na Mwingi wa kheri. Alimteremshia kitabu chenye ubora wa hali ya juu, kijuilikanacho kama mama wa wahyi; wote walitangaza kuzaliwa kwake, kwa wanadamu, ni muongozo utokao kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka), kwa hakika ni zawadi iliyo nzuri itokayo kwa Mwingi wa Rehma. Rehma na Amani nyingi zisizokatika ziwe juu yake.

Kuadhimisha mazazi ya kipenzi cah Allah (Mtukufu Aliyetukuka) inaruhusiwa bila shaka yoyote pia kutokana na makubaliano ya watangulizi wetu jambo hili limeshajihishwa. Asili ya jambo hili imeangaziwa kwa uwazi ndani ya kitabu kitukufu cha Allah (Mtukufu Aliyetukuka) pamoja na mwenendo wa mtukufu wetu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ambae ni kama jua wakati wa mchana.

Kwanza, ni muhimu kwa yeyote kujua Mawlidi ni nini. Kwa wale ambao wako nyuma ya pazia (hawalielewi jambo hili) huwa na fikra hizi potofu kwamba Mawlidi ni sherehe isiyoruhusiwa (katika Dini) kama vile muziki na kucheza. Mambo ambayo Qur'an na Hadithi vimeyakataza, vipi ghafla yameruhusiwa kwa kuzaliwa Mbora wa viumbe (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Nawahakikishia ya kwamba hizo fikra si chochote isipokuwa ni dhana na tuhuma za bure tu. Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anatutahadharisha dhidi ya dhana na tuhuma ovu kama hizo.

﴿ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ الظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ إِثْمٌ ﴾

*"Enyi mlioamini, jiepusheni na dhana nyingi, kwa hakika baadhi ya dhana ni dhambi"*

[Surat al-Hujuraat, 12]

Ukweli ni kwamba, kuadhimisha Mawlidi ni kama kutoa shukurani kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka), kwa kumtuma kipenzi chake katika ulimwengu huu. Katika kuadhimisha Mawlidi, watu hukusanyika na kukumbuka ujio wa Mtukufu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) katika ulimwengu huu akitokea katika ulimwengu wa kiroho.

Watu hukusanyika na kusikiliza hotuba mbali mbali zinazohusiana na mazazi bora kupitia simulizi za mdomo zilizorekodiwa na walimu wa Hadithi pamoja na Sira - Maisha bora pamoja na tabia njema za Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) zote hukumbukwa. Mashairi ya kumtukuza na kumsifu Allah (Mtukufu Aliyetukuka) pamoja na kipenzi chake, hughaniwa bila kutumia sauti za muziki ambazo zimekatazwa. Waislamu huyafanya haya kama njia pekee ya kumshukuru Allah *(*Mtukufu Aliyetukuka) tena Mwingi wa sifa.

# SW.1 | Je kipenzi cha Allah (Mtukufu Aliyetukuka) Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) aliadhimisha Mawlidi?

*Swali:*

Ni ukweli usiopingika kwamba kipenzi chetu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ndie mbora wa Mitume na ndiye mbora wa Wajumbe (amani ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) iwe juu yao) pia yeye ndiye mwisho wa Mitume (amani ya Allah iwe juu yao). Alijitahidi kwa hali na mali kuhakikisha Dini inatufikia na akatuusia usiya wenye thamani kubwa mno kwetu. Laiti kama Mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni wahyi kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka), basi kwa hakika Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) angeliamrisha jambo hilo, au japo maswahaba wake vipenzi wangelifanya jambo hilo.

*Jibu:*

Maana nyepensi ya neno la kiarabu Mawlidi, ni muda/ siku mtu aliyozaliwa au sehemu mtu alipozaliwa. Ni kama utamaduni miongoni mwa waislamu ulimwenguni kutaja na kukumbuka ujio wa Mtume Muhammmad (Mtukufu Aliyetukuka) katika ulimwengu huu, iwe ni katika mkusanyiko au katika hali ya upweke, yawezafanywa ndani ya mwezi 12 Rabi' Al-Awwal (mfunguo sita) au siku yoyote ndani ya mwaka. Hili sio jambo ambalo halikusisitizwa na Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndani ya Qur'an pamoja na Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) katika nyendo zake. Wala halikuwa jambo geni miongoni mwa Maswahaba

pamoja na wale wanaowafuata mpaka sasa. Isipokuwa ukweli ni kwamba, Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameadhimisha ujio wa Mtume wetu Muhammmad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) katika ulimwengu huu kupitia Qur'an, pia Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ameadhimisha katika mkusanyiko wa maswahaba zake, na Maswahaba pamoja na waliokuja baada yao (baada ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kuondoka ulimwenguni) walifanya jambo hilo. Mpaka sasa kwa wale wanaiofuata njia (njia ya Qur'an, Hadithi pamoja na waliotangulia) huadhimisha Mawlidi.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anataja ujio wa kipenzi chake (amani iwe juu yake) katika maneno yafuatayo,

﴿ لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم

بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴾

*"Kwa hakika amekwisha kujieni Mtume kutokana nanyi"*

[Surat at-Tauba,128]

Na aya nyingine:

﴿ قَدْ جَاءَكُم مِّنَ اللَّهِ نُورٌ وَكِتَابٌ مُّبِينٌ ﴾

*"Hakika imekujieni kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) nuru na kitabu kilicho wazi"*

[Surat al-Maaidah,15]

Kupitia ufafanuzi wa aya ya juu hapo, ni kwamba, nuru iliyotajwa katika aya ya pili ni kipenzi chetu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Aya hii inaweza kufahamika zaidi kupitia Hadithi maalumu ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Hadithi maalumu katika mkusanyiko wa Mawlidi, wakati mzungumzaji akiwa ni kipenzi chetu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) yeye mwenyewe na hadhira yake ni Maswahaba watukufu (Radi Allahu Anhum) miongoni mwa maswahaba zake. Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alisema,

"Wakati huu nitakufahamisheni ninyi kuhusu kuzaliwa kwangu (jambo la kwanza), mimi ni dua ya Mtume Ibrahim (Alaihi Salaam), na bishara njema ya Mtume Issa (Alaihi Salaam), pia mimi ni nuru kwa mama yangu, nuru ambayo aliiona aliponizaa, nuru iliyomwangazia makasri (majumba ya kifalme) ya shaam".

[Musnad Ahmad, Bayhaqi, Mustadrak na Ibn Hibban]

Aya na Hadithi zilizopita zinatosha kutupelekea kusema kwamba kuadhimisha Mawlidi inaruhusiwa iwapo mtu anatafuta ukweli. Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kwa uwazi kabisa ameelezea ujio wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ndani ya ulimwengu huu akitokea katika ulimwengu wa kiroho. Kiwakilishi cha nafsi ndani ya aya "sasa amekuja kwenu"ni nafsi ya pili wingi ambapo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anauambia mkusanyiko. Kiwakilishi kilichotumika katika aya ni sawa na cha kwenye Hadithi "sasa nitakufahamisheni ninyi". Kukosa ufahamu ndio kizuizi pekee kwamtu kufahamu ruhusa ya kukusanyika kwa ajili ya Mawlidi.

Maswahaba waliadhimisha Mawlidi kwa kutaja mazazi ya Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), pia wakighani mashairi juu ya mazazi matukufu.

Ilisimuliwa kutoka kwa Sayyiduna Ibn Abbas na Jaabir (Radi Allahu Anhuma) kwamba "Wao walitaja mazazi ya Mtume kama ifuatavyo;

*"Alizaliwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) mwezi 12 Rabi'Al-Awwal (mfunguo sita)"*

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah]

Ni hakika kwamba, kama kutaja mazazi ya Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni bida'ah basi Maswahaba (Radi Allahu Anhum) wasingejaribu hata kugusia, sio kwa kutaja siku, bali hata hilo neno lenyewe "kuzaliwa". Kila jambo ambalo Maswahaba waliliandika kama kumbukumbu kuhusu Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) basi lina umuhimu mkubwa kwa waumini. Kwa nini Maswahaba waliiandika tarehe ya kuzaliwa kipenzi Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)?

Sayyiduna Hassaan Ibn Thaabit (Radi Allahu Anhu) akijulikana kama mshairi wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Aliimba akimsifu Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) pia kukanusha mashairi ya wale waliokuwa wakijaribu kumchafua Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kwa mashairi yao. Mara nyingi Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) akimtakia dua Hassan kwa kusema "Ewe Allah (Mtukufu uliyetukuka), mpe msaada (Hassaan) kwa Malaika Jibreel". Kwa hakika Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amemridhia Hassaan Ibn Thaabit. Siku moja alighani shairi kuhusu uzuri wa Mawlidi, maneno haya yanakumbukwa na kuimbwa na waislamu wote vijana na wazee.

Alisema,

*"Macho yangu hayajawahi kuona mzuri kama wewe,*

*Hakuna mwanamke amewahi kujifungua mtoto mzuri kuliko wewe,*

*Umeumbwa pasi na kasoro yeyote,*

*Ulivyoumbika ni kama ulitaka mwenyewe"*

Sayyiduna Abbas (Radi Allahu Anhu); mjomba wake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) pia aliandika shairi kuhusu Mawlidi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), kupitia maneno yafuatayo,

"Ulipozaliwa (Ewe Kipenzi) dunia ilimemeteka kwa nuru, na kwa kupitia nuru yako anga liling'aa, na kwa kupitia mwangaza huo leo tunapita katika njia ya uwongovu"

[Al-Tanweer]

Kuna Aya, Hadithi na simulizi nyengine nyingi kutoka kwa maswahaba, zinazozungumzia ujio wa mwalimu wetu kipenzi Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Hata hivyo nataka kuonyesha kwamba kuadhimisha Mawlidi si tu linaonekana kufanyika ndani Qur'an na Hadithi, lakini pia limetiliwa mkazo na linahitajika.

Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni rehma kwa viumbe vyote. Jambo hili mtu hawezi kulikataa na bado akaendelea kuwa muumini. Suala la kuamini kwamba Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni zawadi itokayo kwa Mola mlezi wa ulimwengu, jambo hilo ni lazima. Msingi wa imani ya waisilamu wote, ni kuamini kwamba Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni zawadi tukufu itokayo kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kwa ajili ya wanadamu. Yeye Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ndio kiini/ moyo wa imani.

Allah (mtukufu alitetukuka) anasema ndani ya Qur,an,

﴿ لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴾

*"Hakika Allah amewafanyia wema mkubwa waumini vile alivyowaletea Mtume aliye miongoni mwao wenyewe, anaewasomea aya zake, na anawatakasa na anafundisha kitabu na hekima japokuwa kabla ya hapo walikuwa katika upotevu wa wazi"*

*[Surat Al Imran, 164]*

Baada ya kuyajua yote haya, kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni zawadi, ni rehema, huruma pia ni fursa njema kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka), je hatuna umuhimu wa kumshukuru Allah (Mtukufu Aliyetukuka)? Je hatupaswi kuelezea shukurani zetu kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka)? Kama ndiyo (hatupaswi) na ni hakika, basi ni kwa njia gani na namna gani?

Tuangalie namna Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anavyotutaka tuonyeshe na kueleza shukurani zetu juu ya fadhila ambazo ametupa.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema ndani ya Qur'an,

﴿ قُلْ بِفَضْلِ اللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴾

*“Sema; kwa fadhila za Allah, na rehema zake! Basi wafurahi, hayo ni bora kuliko hayo wanayoyakusanya”*

[Surat Yunus, 58]

Kutokana na maelezo ya aya hiyo, tunajifunza kwamba tunapaswa kufurahika, yaani kufurahi na kushereheka. Pia tunajifunza kuwa ni bora kufanya hivyo kuliko kukusanya mali, badala yake yatupasa kuzitumia katika kuonyesha shukurani kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Ila tujiulize: Ni katika jambo gani yatupasa kutumia mali zetu ili tufurahi? Tununue nguo mpya, mapambo, tuwape na kuwalisha masikini pia kuwalisha waisilamu wenzetu? Jibu linafahamika; ni kutumia mali yako katika mambo ambayo yamo ndani sharia ya Kiisilamu na uonyeshe furaha yako na shukurani yako kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka).

Sasa tunafahamu ya kwamba, tunapaswa kufurahia ujio wa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ametaka watu wafurahi na kutumia mali kuonyesha shukurani zetu kwa kupata rehema na fadhila zake. Je kuadhimisha sherehe ya Mawlidi, sio upendo wa kweli kwa wanaopendana?

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema katika aya nyengine ya Qur’an,

﴿ وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴾

*“Na ama neema za Mola wako mlezi zizungumze”*

[Surat ad-Dhuha,11]

Ni hakika kwamba kuzaliwa kwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kwetu sisi waumini ni neema kubwa itokayo kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Allah (mtukufualiyetukuka) anatuamrisha kuizungumza hadharani. Kwa namna gani tunalazimika kuutangaza ujio wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)? Moja kati ya njia ambayo watu ulimwenguni huitumia kwa kutangaza na kutoa shukurani zao ni kutembea mitaani. Je kuna sehemu yoyote ndani ya Qur'an ambapo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amekataza kutembea mitaani kutangaza neema yake? Kama hakuna na ni kweli hakuna sehemu hiyo, kwanini basi?

Allah (Mtukufu Aliyetukuka), anasema,

﴿ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴾

"*Enyi mulioamini! Msiharamishe vizuri alivyo kuhalalishieni Allah, wala musikiuke mipaka, hakika ya Allah hawapendi wenye kukiuka mipaka*"

[Surat al-Maidah, 87]

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ameifafanua aya hii pia kwenye Hadithi ifuatayo, iliyosimuliwa na Sayyiduna Salmaan Al-Faarsi (Radi Allahu Anhu):

"Halali ni ile ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameihalalisha ndani ya Qur'an. Na haramu ile ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameiharamisha ndani ya Qur'an. Na kwa yale ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) hakuyataja (kuwa ni halali au haramu) ni yenye kusamehewa"

[Tirmizi na Ibn Maajah]

Hii ndio sababu wanazuoni katika Dini wakakubaliana kwamba, mtu yeyote atakaesema jambo fulani ni haramu, lazima atoe ushahidi vyenginevyo jambo hilo litachukuliwa kuwa ni halali.

Kwa kutumia mikusanyiko pia kunaweza kufanikisha kutangazana kuwaelezea watu neema na zawadi ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Kwa namna hiyo hiyo Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alikuwa akiwakusanya maswahaba. Bendera, mabango pia ni msaada mzuri katika kutangaza jambo. Mashairi ya kusifu na hotuba pia ni njia mmojawapo ya kutangaza jambo. Ukweli wa mambo ni kwamba, jambo lolote lililopo ndani ya sheria ya Kiisilamu linaruhusiwa, na jambo lolote ambalo sheria ya Kiislamu imekataza basi haliruhusiwi.

Kwa hiyo, muziki, ngoma, mchanganyiko wa jinsia tofauti, matumizi ya haramu, kuapa ovyo, kuwazuru watu wengine kwa vitendo vilivyoharamishwa, kuruka ruka huku ukipiga kelele ovyo msikitini au hata mitaani yote hayaruhusiwi.

Ila kutembea mitaani kwa nidhamu au kukusanyika na kuzungumza sifa njema pamoja na maisha ya Kipenzi Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) hayo yote ni halali (imeruhusiwa). Lakini pia 12 ya Al-Rabi' Al-Awwal (mfunguo sita) haibadilishi chochote katika Sheria ya Kiisilamu, ambalo ni halali hubakia kuwa halali na ambalo ni haramu linabakia kuwa haramu.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema ndani ya Qur'an,

﴿ قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا أَنزِلْ عَلَيْنَا مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ تَكُونُ لَنَا عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَآخِرِنَا وَآيَةً مِّنكَ ۖ وَارْزُقْنَا وَأَنتَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴾

*"Akasema Isa bin Maryam: Ewe Allah, Mola wetu mlezi, tuteremshie chakula kutoka mbinguni ili kiwe sikukuu kwetu, kwa wa mwanzo wetu na wa mwisho wetu, na kiwe ni ishara itokayo kwako, basi turuzuku kwa hakika Wewe ndiye mbora wa wanaoruzuku"*

[Surat al-Maaidah, 114]

Aya iliyotangulia inatufunza kwamba, Mtume Isa (Alaihi Salaam) aliomba chakula kwa ajili ya watu wake kutoka kwa Mola mlezi (Mtukufu Aliyetukuka). Mtume Isa (Alaihi Salaam) pia anasema kupokea zawadi (chakula) itakuwa ni sikukuu kwao na watakaokuja badae (vizazi vijavyo). Siku hiyo itakumbukwa na kusherehekewa kama sikukuu. Katika kanuni za Kiisilamu, kitu chochote ambacho kimetajwa ndani ya Qur'an kuhusiana na Mitume waliopita (rehema na amani ziwe juu yao) na ikawa Qur'an haijathibitisha kwamba hakifai, basi hubakia kinaheshimika milele. Hivyo basi kuikumbuka siku ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameteremsha neema zake kama siku za Iddi inaruhusiwa bila shaka yoyote. Kama watu wa Mtume Isa (Alaihi Salaam) waliifanya sikukuu siku waliyoletewa chakula kutoka mbinguni, kuna tatizo gani endapo waislamu wataifanya sikukuu siku ambayo zawadi tukufu iliwajia kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka)? Kwa hakika siku aliyozaliwa Mtume wetu Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni siku ya sikukuu.

Kwa hakika, mpaka kufikia hapa juhudi ya kubainisha jambo hili imefanyika. Nina amini ni sahihi kabisa kusema, ni ukweli unaofahamika kwamba Mawlidi ni sikukuu na kwa mujibu wa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) yatupasa kuifurahia na kuitangaza.

## Sw.2 | Je Ahlus Sunnah wanazusha (Bida'ah) na kuongeza baadhi ya mambo katika Dini?

*Swali:*

Ndani ya Surat Maida Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema: **nimekukamilishieni Dini yenu**………hivyo basi, nyinyi Ahlus Sunnah kwa nini mnazua na kuongeza mambo katika Dini; je hamuiamini aya hii ya Qur'an?

*Jibu:*

Ahlus Sunnah Wal Jamaa ni Waisilamu waliobaki katika misingi ya Qur'an, Hadithi na kauli za wanawazuoni. Ni uasi kukataa aya za Qur'an na kuongeza kitu chochote kwenye Dini ambacho kinapingana na Dini yenyewe.

Kwa maelezo hayo hapo juu ni dhahiri kwamba Mawlidi sio uzushi mpya ndani ya Sheria ya Kiisilamu isipokuwa ni jambo linaloshajiishwa ndani ya Sheria ya Kiisilamu. Aya kwenye Surat Al-Maidah iliyotajwa kwenye swali, kwa kweli ni aya inayounga mkono kusherehekea Mawlidi.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema,

﴿ الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا ﴾

*"Leo nimekukamilishieni Dini yenu na nimekamilisha neema yangu kwenu na nimewachagulia Uisilamu iwe ndiyo Dini yenu"*

[Surat Al-Maidah, 3]

Ayah hii iliposhuka, mayahudi walimwambia Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu)

*"Laiti aya hii ingeshuka kwa ajili yetu, basi siku hii tungeifanya kuwa siku ya sikukuu.* Sayyiduna *Umar (Radi Allahu Anhu) akajibu kwa kusema; tunaifahamu vizuri siku na sehemu iliyoshushwa pia* Sayyiduna *Umar (Radi Allahu Anhu) akiashiria kwamba, hiyo ni siku ya sikukuu."*

[Bukhari na Muslim]

Iwapo, siku iliyoshuka aya hiyo inaweza kuitwa na kukumbukwa kama sikukuu hivyo hivyo, ni hakika kwamba siku aliyozaliwa Mtume wetu Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) inapaswa kujulikana na kukumbukwa kama sikukuuu.

# Sw 3 | Je kuadhimisha au kusherehekea Mawlidi ni uzushi (Bida'ah)?

*Swali:*

Ipo Hadithi kwenye Tirmizi isemayo uzushi wowote katika masuala ya Dini, humpelekea mtu katika upotofu, kwa nini basi enyi Ahlus Sunnah mnazua jambo hili la kuadhimisha?

*Jibu:*

Kuadhimisha Mawlidi sio Bida'ah (uzushi). Ingawa namna yanavyoadhimishwa Mawlidi siku hizi siyo kama ilivyokuwa wakati wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) hivyo basi kwa siku hizi mtu anaweza kusema ni bida'ah (uzushi).

Hadithi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) inayosema uzushi (bida'ah) yoyote humpeleka mtu katika upotevu, kauli hii ni sahihi. Ingawa kuna hadithi nyingi kwa uwazi kabisa zinaonekana kukinzana na hadithi hii. Ila kwa bahati mbaya hata hao wanaojiita Ahl Al-Hadithi (watu wa hadithi) wanafuata baadhi na kukataa baadhi ya hadithi. Hadithi yoyote inayokidhi matakwa yao huikubali. Ila nyengine hata hawashughuliki nazo, hiyo ndiyo sababu Ahlus Sunnah wanawatangaza kwamba wao ni Munkireen Al-Hadith (wakataaji wa hadithi).

Ni kanuni inayofahamika kwa wanachuoni wa hadithi na wasomi wa sheria wanaochambua sheria kutoka ndani ya Qur'an na Hadithi kwamba endapo itatokea hadithi mbili zikakinzana kwa uwazi kabisa basi zipatanishwe (ziwekwe sawa ili zikubaliane). Hii ni kwa sababu Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) hafanyi makosa katika hayo, hivyo basi alikuwa hajipingi mwenyewe.

Hadithi iliyozungumza kuhusu swali kutoka kwa Tirmizi,

"Uzushi wowote katika Dini ni bida'ah na kila bida'ah ni upotevu"

Hapa tunakutana na hadithi inayopatika katika vitabu viwili mashuhuri tena vinavyokubalika usahihi wake (Bukhari na Muslim) ambayo inaelezea hadithi iliyopita juu.

"Yeyote anaezusha katika Dini yetu, jambo ambalo halitokani na hii (Dini) basi litarudishwa (litakataliwa)"

[Bukhari na Muslim]

Ndani ya hadithi hii, Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ameonyesha sharti katika suala la kuzua *"Ambalo halitoki ndani ya Dini"*. Sharti hili linatufahamisha kwamba uzushi unaweza kuwa asili yake ni ndani ya Dini, na si kawaida kwamba utakuwa ni haramu au upotevu. Hili linathibitka kupitia aya ya Qur'an na Hadithi niliyoitoa katika swali la kwanza. Acha tuirudie zaidi,

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema,

﴿ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴾

"*Enyi mulioamini! Msiharamishe vizuri alivyo kuhalalishieni Allah, wala musikiuke mipaka, hakika ya Allah hawapendi wenye kukiuka mipaka*"

[Surat al-Maidah, 87]

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) anaielezea aya hii ndani ya hadithi ifuatayo ambayo msimuliaji wa hadithi hii ni Sayyiduna Salmaan Al-Faarsi (Radi Allahu Anhu),

“Halali ni lile jambo ambalo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amelihalisha ndani ya kitabu (Qur’an) na Haramu ni lile jambo ambalo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameliharamisha ndani ya kitabu (Qur’an) ama kwa yale ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) hakuyaeleza (kama ni Halali au Haramu) basi husamehewa (yameruhusiwa).”

[Tirmizi na Ibn Maajah]

Na hii ndiyo sababu wasomi katika Dini kwa pamoja wakakubaliana kwamba, kwa yeyote atakaesema jambo fulani ni Haramu lazima atoe ushahidi, vyenginevyo fatwa yake haitachukuliwa.

Hitimisho (kuhusiana kupatanishwa hadithi ambazo zinaonekana kwa uwazi kabisa zimekinzana kuhusiana na kuzua) ni kwamba, endapo mtu akizua jambo na akadai kwamba ni halali (linaruhusiwa) na ikawa ndani ya Qur’an na Hadithi jambo hilo limeelezewa kuwa Haramu (haliruhusiwi) jambo hilo kwa hakika litakuwa ni upotevu. Kinyume chake kama linatoka kwenye Dini na halijakatazwa litakuwa linaruhusiwa.

Ifuatayo ni hadithi ndani ya sahihi Muslimu inayofafanua juu ya makinzano na kuelezea suluhu kwa uwazi kupitia sheria za Kiisilamu.

“Mwenye kuzua jambo zuri ndani ya Uislamu kisha likawa linatendwa baada ya kuondoka yeye ulimwenguni, basi ataandikiwa thawabu sawa na yule anayelitenda. Na yeyote mwenye kuzua jambo ovu ndani ya Uislamu kisha likawa linatendwa baada ya kuondoka yeye ulimwenguni basi atalipwa adhabu sawa na aliyetenda huko aliko.”

[Muslim]

Hadithi hii inatuwezesha kuifahamu hadithi iliyotangulia kutoka kwa Tirmizi. Tunazipatanisha hadithi zilizokinzana kwa kusema, uzushi

wowote ambao ni mbaya (uovu) ni haramu na pia ni upotofu, lakini mwengine usiokuwa huo ni halali na unaruhusiwa.

Tuisome tena hadithi kwa maelezo zaidi,

“Kila uzushi (mbaya) ni bida’ah na kila bida’ah (mbaya) ni upotofu”

Hapa sasa ni rahisi kuelewa umuhimu wa matendo ya maswahaba na wanazuoni wetu waliotangulia (Radi Allahu Anhum) waliyoyatenda baada ya kuondoka Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

Qur’an haikuwekwa mahali pamoja kipindi cha Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Vipengele pamoja na aya za Qur’an ziliandikwa sehemu tofauti tofauti. Baada ya watu wengi waliohifadhi Qur’an kuuawa, Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) alimjia Sayyiduna Abuu Bakr (Radi Allahu Anhu) ambaye alikuwa khalifa wakati huo na kumuomba kwamba Qur’an yote ikusanywe sehemu moja. Ila Sayyiduna Abuu Bakr (Radi Allahu Anhu) mwanzoni alikataa kwa kusema,

“Nitaweza vipi kufanya jambo ambalo Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) wetu hakulifanya?”

Zilipopita siku chache baadae, Sayyiduna Abuu Bakr (Radi Allahu Anhu) aligundua umuhimu wake na akamwambia Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) kwamba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amemfahamisha kitu ambacho Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) aliomba kifanyike. Hivyo Qur’an ikawekwa pamoja. Hivi kwa jambo kama hili ni nani atakuwa si muelewa kiasi cha kusema kwamba Sayyiduna Abuu Bakr na Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhum) walikuwa wapotovu? Je Sayyiduna Abuu Bakr na Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhum) walizua jambo ambalo ni haramu?

Kwa hakika siyo wapotovu na hawajazua jambo la haramu na Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amewaridhia.

Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) amehifadhi hadithi fulani kuhusu Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu). Ndani ya mwezi wa Ramadhani aliwakusanya watu ili wasali sala ya tarawehe kwa jamaa nyuma ya Sayyiduna Ubay Ibn Ka'b (Radi Allahu Anhu). Wakati alipokuja na kuona vile (tarawehe kwa jamaa) alisema,

"Ni uzushi mzuri ulioje huu"

Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) anathibitisha ufahamu wetu juu ya suala la bida'ah kwa kudhihirisha kwamba bida'ah nyengine ni nzuri na pia zinakubalika. Ipo mifano mingi tu, kama vile kujenga kubba na minara juu ya misikiti, kibla cha Msikiti. Mashule, lugha nyengine, masomo na elimu nyengine ambazo hayakufundishwa wakati wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na maswahaba pia. Idadi ya mambo na matendo ambayo yalizuka baada ya kuondoka Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni mengi kupita kiasi. Ila ukweli ni kwamba sio kila Bida'ah haikubaliki.

Baadhi ya watu wapotovu hupinga kwa kusema kwamba, kuna aina mbili za uzushi (Bida'ah) *"Bida'ah kwa ajili ya Dini na Bida'ah ndani ya Dini"*

Wanasema ni halali kuzua **kwa** ajili ya Dini ila sio halali kuzua **ndani** ya Dini.

Jambo hili pia ni bida'ah, halikuwahi kufanywa na mwanachuoni yeyote kati ya waliopita. Ni dai lisilo na msingi wowote. Hadithi kutoka kwa Imam Muslim niliyoiweka hapo juu inaeleza wazi kabisa,

"Mwenye kuzua jambo zuri linalotoka **ndani** ya Uislamu"

# Sw 4 | Je Imam Ahmad Rida ndiye aliyezua Mawlidi?

*Swali:*

Maadhimisho haya yote ya Mawlidi ni Bida'ah au uzushi uliozuliwa na Muhindi wa zama hizi aitwae Ahmad Rida Khan.

*Jibu:*

Imam mkubwa, Sheikh Al-Arab Wa Al-Ajam, Ahmad Rida Khan Al-Barelwi Al-Hanafi (Radi Allahu Anhu) hakuwa muanzilishi bali ni mhuwishaji tu wa jambo hili. Mikusanyiko ya Mawlidi siyo jambo ambalo halikufanywa hapo awali kabla yake yeye. Isipokuwa Imam alichofanya ni kuamsha mapenzi kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na familia yake ndani mioyo ya waumini wa kweli. Jambo hili la kuvumbua matendo na imani linaweza kuwafanya ambao sio waumini wa kweli kumlaani Imam mkubwa. Nina uhakika wasomi wengi wa Kiisilamu ulimwenguni kabla ya Imam Ahmad Rida (Radi Allahu Anhu) wameandika mengi juu ya kusherehekea Mawlidi.

Hao wanaojiita watu wa hadithi wanaweza kukataa lakini hata kupinga juu ya usahihi wa Mawlidi, kwamba moja kati ya vitabu vikubwa vya hadithi Jami' Al-Tirmizi (moja kati ya sahihi sita) kuna Sura nzima inayozungumzia Mawlidi, na kichwa cha habari cha sura hiyo ni,

"Baabu Maa Jaa'a Fi Milaad Al-Nabiyyi (rehema na amani ziwe juu yake)."

[Tirmizi]

Imam mkubwa wa Watu wa Hadithi Al-Imam Jalal Al-Deen Al-Suyooti (Radi Allahu Anhu) ameandika kitabu kizima juu ya kuruhusiwa Mawlidi. Jina la kitabu ni Husn Al-Maqsad Fi Amal Al-Mawlidi.

Mwalimu wa Hadithi wa Misri, Al-Imam Shahab Al-Deen Al-Qastalani (ambaye ameandika sharaha sahihi ya Al-Bukhari) ameandika,

*"Waislamu hukusanyika kwa lengo la kufurahia Mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)"*

[Mawaahib]

Hii inaonyesha kukubaliana kwa wasomi juu ya ruhusa ya kusherehekea Mawlidi.

Mwanachuoni mkubwa wa hadithi, Imam Sakhaawi, Allama Ibn Jazri, Muhaddith Ibn Jawz, Imam Mulla Ali Al-Qari, Imam Halabi, Sheikh Abd Al-Haq Muhaddith Al-Dehelvi, Shah Wali-Allah Al-Dehelvi na wengi wengineo wamekubaliana juu ya kuruhusiwa kwake.

Maimamu wote hawa waliishi kabla ya Imam Ahmad Rida (Radi Allahu Anhu). Hata Imam wanaemfuata hao wanapinga jambo hili Ibn Taymiyyah (ambaye wanamuita Sheikh Al-Islam) ameeleza wazi kwamba ni jambo la thawabu kuadhimisha na kusherehekea Mawlidi.

Ibn Taymiyyah ameandika,

*"Kama lengo la Mawlidi ni kuonyesha heshima kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) basi watu hupata thawabu nyingi kama nilivyokwisha eleza hapo kabla."*

[Iqtida' Siraat Al-Mustaqeem]

Ukweli ni kwamba, kila mwanachuoni mwema aliamini Mawlidi ni jambo lenye thawabu. Ndiyo maana wote wanaosema Mawlidi hayafai, hayakubaliki hawajatoa ushahidi kupitia wasomi wakubwa waliotangulia. Uzushi usiofaa ni kuzua jambo lisiloruhusiwa.

Huu ni ushahidi wa kuridhisha kutoka kwa Imam Ahmad Rida Khan mwenyewe unaoonyesha kwamba, yeye si aliyezua usherehekeaji wa Mawlidi isipokuwa yeye alichukua tu kutoka kwenye maandiko ya wasomi wetu waliotangulia,

"Bila shaka kusoma Qur'an katika mkusanyiko wa Mawlidi imekuwa ni utamaduni wa wasomi wetu waliopita."

Imam Jalal Al-Deen Al-Suyooti, anaandika ndani ya Fatawa

Ukweli kuhusu Mawlidi ni kwamba, ni mkusanyiko wa watu, wakasoma Qur'an, wakataja simulizi kuhusiana na Mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na ishara/ mambo mbali mbali yaliyotokea wakati huo.

Imam Hafiz Ibn Hajar Al-Asqalani,

Akizungumzia namna ya kumshukuru Allah (Mtukufu Aliyetukuka) juu ya neema zake akasema, Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anaweza kushukuriwa kwa njia tofauti tofauti za kiibada kama vile; kusujudu, kufunga, kutumia katika njia ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na kusoma Qur'an. Hivi ni ipi neema iliyokubwa kuliko ujio wa Mtume (Mtukufu Aliyetukuka) kwa wakati huo?

Ndani ya Sira ya Allama Shaami inasema,

> Mambo tuliyoyaangalia katika shughuli ya Mawlidi ambayo humpatia mtu thawabu ni Kusoma Qur'an na Kuwalisha Waisilamu na kufanya hivyo ni Baraka, matendo mema pia kukuweka karibu na Allah (Mtukufu Aliyetukuka).

[Al-Fatawa Al-Ridwiyyah, juzuu: 23]

Hivi baada ya haya yote, inawezekanaje mtu kusema Mawlidi ni uzushi uliozuliwa ni Imam Ahmad Rida?

Na yeye kwa uwazi kabisa amenukuu kutoka kwa maimamu watatu wakubwa wa Hadithi pamoja na Fiqh ambao waliishi kabla yake.

## Sw. 5 | Je Imam Bukhari na Abuu Hanifa waliadhimisha/ walisherehekea Mawlidi?

*Swali:*

Inakuwaje Imam Abuu Hanifa au Imam Bukhari hawakusherehekea Mawlidi?

*Jibu:*

Anaesema Imam aliyefanya juhudi kubwa katika Dini, Imam Abuu Hanifa (Radi Allahu Anhu) au Imam aliyebobea katika masuala ya Hadithi Al-Bukhari hawakusherehekea Mawlidi mtu huyo ni muongo. Anawadanganya wengine kwa jambo asilolijua. Allah *(*Mtukufu Aliyetukuka*)* anatukataza kuzungumza mambo tusiyoyajua. Kutokuonekana sehemu inayosema kwamba maimamu hawa hawakusherehekea Mawlidi hiyo haiana maana kwamba hawakulitenda jambo hilo.

“Jambo ambalo halikutajwa au kuandikwa haimaanishi kwamba halikuwepo.”

Kama katika vitabu haikuandikwa kwamba Ibn Taymiyyah akiswali swala tano kwa siku, akitoa zaka mara moja kwa mwaka na kufunga mwezi wa Ramadhani, haimaanishi kwamba alikuwa hafanyi hayo. Ni hakika kwamba, siyo kila Faradhi na mambo muhimu katika ibada ambayo Ibn Taymiyyah alikuwa akiyatekeleza kila siku na kila mwaka kwamba yameandikwa. Na hii haitulazimu kusema kwamba hakutekeleza Faradhi na ibada nyengine.

Kama tukisema mambo yote yawe yameandikwa, basi maswahaba na waliokuja baada yao hatuwezi kuthibitisha utekelezaji wao wa mambo ya wajibu. Itakuwa ni vigumu kuthibitisha kwamba wengi wao walikuwa na imani thabiti.

Ukiachilia mbali maelezo ya hapo juu, Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) amehifadhi simulizi kuhusiana na tukio zuri lililotokea wakati wa kuzaliwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

Kwa mujibu wa Imam Abuu Hanifa na Imam Al-Shafi'i (Radi Allahu Anhum) kuna kanuni muhimu sana isemayo,

"Kila kitu kimeruhusiwa isipokuwa kilichokatazwa."

Kwa sababu si Qur'an wala Sunna iliyokataza kusherehekea Mawlidi kwa mujibu wa Imam Abuu Hanifa pamoja na Imam Al-Shafi'i (Radi Allahu Anhum), inatosha kuamini kwamba kusherehekea Mawlidi inaruhusiwa. Watu wengi wanaamini kwamba Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) ni mfuasi wa Imam Shafi'i. Imam Al-Tirmizi (Radi Allahu Anhu) alikuwa ni mwanafunzi wa Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) na kama ilivyoelezwa kabla kwamba ameandika Sura nzima kuhusu Mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

# Sw. 6 | Je inaruhusiwa kuweka tarehe maalumu kwa ajili ya kusherehekea Mawlidi?

*Swali:*

Je inaruhusiwa kuweka tarehe maalumu kwa ajili ya Mawlidi?

*Jibu:*

Kuweka siku maalumu kwa ajili ya mkusanyiko wa Mawlidi hakuna tatizo. Si tu kuweka siku ndiyo imeruhusiwa bali pia sehemu na wakati imeruhusiwa. Kupangilia muda, siku na mahali ni jambo la kawaida kwa binadamu. Muda na sehemu ni mambo muhimu sana kwetu viumbe kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Uwepo wetu unategemea muda na sehemu. Kila kitu Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amekipangia muda na sehemu maalumu, hivi ndivo waisilamu wanavyofahamu, *"Taqdeer"* (Majaaliwa). Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ametupangia muda na sehemu ya kuzaliwa, kifo na kila chenye kutokea kati ya hivyo. Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndiye Mpangaji mzuri wa kila jambo, pia anatutaka tuwe wapangaji wazuri pia.

Hivyo basi ni Allah (Mtukufu Aliyetukuka) aliyeipanga siku ya kuzaliwa kipenzi chake Mtume Muhammad (Mtukufu Aliyetukuka). Pia Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndiye anayetutaka tuikumbuke siku aliyotupa neema zake.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema,



*"Nawakumbushe siku za Allah (Mtukufu Aliyetukuka)."*

[Surat Ibrahim, 5]

Aya inazungumzia siku ambazo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) aliwapa viumbe vyake Baraka, neema, na rehema zake. Hivyo basi tunapaswa kuzikumbuka siku hizo.

[Tafsiri ya Ibn Abbas, Ibn Jarir, Khazin, Madarik na wengine]

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) mwenyewe alisherehekea na kuikumbuka siku maalumu ya kuzaliwa kwake kwa kumuabudu Allah (Mtukufu Aliyetukuka) bila kulazimishwa. Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alikuwa anafunga siku hiyo na akitoa shukurani zake kwa ajili ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka).

"Mtume wa Allah (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) aliulizwa, kwa nini unafunga kila Jumatatu? Akasema siku ya Jumatatu ndiyo niliyozaliwa na pia siku ya Jumatatu ndiyo niliyopokea wahyi (ufunuo) kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka)."

[Muslim, kitabu Al-Siyam]

Suala la kukumbuka na kufurahia siku maalumu limetajwa ndani ya aya nyingi za Qur'an na hadihi za Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Aya nyingi nimezitaja hapo kabla pia zinaelezea jambo hili.

Dua ya Mtume Issa (Alaihi Salaam) ya kuomba chakula kutoka mbinguni pia imeelezewa kuwa itakumbukwa kama sikukuu kwa vizazi vijavyo.

Vipingamizi vya shutuma za wapotovu ni kwamba Ahl Al Sunnah wal Jamaa wamepanga siku maalumu inayoruhusiwa kusherehekea Mawlidi ambayo ni mwezi 12, Mfungo 6. Hii ina maana kwamba, kutokana na Ahl Al Sunnah wal Jamaa, siku hiyo tu ndiyo Mawlidi huruhusiwa na mtu haruhusiwi kusherehekea siku nyengine yoyote. Yaani ni kama ibada nyengine zenye siku, muda na sehemu maalumu. Kwa mfano, sala ya Isha haiwezi kusaliwa kabla ya muda wake kuingia, pia sala ya Ijumaa haiwezi kusaliwa Jumatatu, Ibada ya Hijja haiwezi kufanyika katika misikiti ya kawaida zaidi ya ule maalumu wa Makka.

Mamlaka ya kupanga muda, siku, sehemu na namna ya kuifanya ibada, jambo hilo hakuna mwenye mamlaka ya kuliweka isipokuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) mwenyewe pamoja na kipenzi chake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Hakuna hata mmoja katika wasomi wetu wala Waislamu wengine kwa ujumla waliopanga muda, siku na sehemu maalumu kwa ajili ya Mawlidi. Hii ni tuhuma nyengine tu. Ila ukweli ni kwamba sisi tunaamini kwamba kusherehekea Mawlidi, jambo hili halijaekea muda, siku au sehemu maalumu. Bali mtu anaweza kusherehekea muda na siku yoyote na sehemu yoyote iliyosafi na kuheshimika.

## Sw.7 | Je kuadhimisha/ kusherehekea Mawlidi ni kuwaiga wakristo?

*Swali:*

Kuadhimisha siku ya kuzaliwa ni utaratibu uliowekwa ni wakiristo kwa ajili ya Yesu, kwa nini Ahlus Sunnah mnapendezesha majumba yenu na kuweka mapambo kama wakristo?

*Jibu:*

Kujifananisha na Dini nyengine ambayo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na kipenzi chake Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ameikataza basi jambo hilo ni haramu. Tofauti na hivyo jambo hilo litabakia kuwa ni halali.

Mtu anaweza kufahamu kupitia Qur'an na Hadithi kuwa kujifananisha na Dini nyingine Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na kipenzi chake, Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) wametangaza wazi kuwa ni haramu: Kama jambo hilo ni ishara maalumu kwa Dini hiyo na kama mtu atalifanya au kuliiga basi atahesabiwa na yeye ni miongoni mwao. Kwa mfano, kuvaa msalaba shingoni ukiwa ndani ya nguo, kusujudia sanamu au moto, kusherehekea pasaka au sherehe za kihindi, kupamba kwa kutumia mikrimasi na mengine yanayohusu krimas na mambo mengine. Hizi ni ishara maalumu kwa ajili ya Dini nyengine, hivyo sio tu kama hairuhusiwi bali ni ukafiri pia. Mambo mengine ni kama kufuga masharubu na kunyoa ndevu zote ni ishara haipendezi kabisa, hairuhusiwi kwa sababu Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) amesema mambo hayo ni kama kujifananisha na watu ambao sio waumini na kusisitiza kuwa wao ni tofauti na waisilamu.

Kama mtu atasherehekea Mawlidi na akatumia miti ya krismasi na mishumaa yake kwa kupamba kwa hakika hapo atakuwa amejifananisha na wakristo na hivyo hairuhusiwi (si halali). Lakini kuadhimisha/ kusherehekea Mawlidi kwa kufunga, kusoma Qur'an, kumtukuza Allah (Mtukufu Aliyetukuka) pamoja na kipenzi chake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) au kupamba nyumba kwa mataa, kufanya hivyo sio kuiga Dini nyengine.

Sayyiduna Ibn Abbas (Radi Allahu Anhu) anasimulia kwamba, wakati Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alipokuja Madina, aliwakuta Mayahudi wakifunga kila mwezi 10 Muharram. Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) akawauliza kwa nini wanafunga siku hiyo? wakajibu kwamba siku hiyo ni muhimu sana kwetu. Siku hiyo Mtume wetu Musa (Alaihi Salaam) alipata ushindi kutoka kwa fir'awni. Hivyo basi mayahudi wao walikuwa wakitoa shukurani zao kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kwa kufunga siku hiyo. Kama jambo hili ni kujifanisha na Dini yao lakini pia hairuhusiwi kusherehekea na kufunga ndani ya siku hiyo basi Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) angetukataza tusilifanye. Badala yake amesema kwamba kusherehekea kwa kuadhimisha neema za Allah (Mtukufu Aliyetukuka) alizozitoa kwa ajili ya Umma huu au Umma zilizopita ni jambo muhimu.

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) amesema,

> "Tuna haki zaidi (kusherehekea mafanikio) ya Mtume Musa (Alaihi Salaam). Hivyo basi Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alikuwa anafunga siku hiyo pia akawaambia Maswahaba zake wafunge siku hiyo"

[Bukhari, Muslim na Abu Dawdi]

Kwa mujibu wa simulizi nyengine, sahaba mmoja alisema alipinga kwa kusema hili ni jambo wanalifanya mayahudi, na Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) akasema sisi tutafunga siku mbili.

Kupamba na kuwasha mataa pia ni moja ya furaha hivyo pia inaruhusiwa. Si kwenye Qur'an wala Hadithi kuna sehemu inayosema msipambe kwa kuwasha mataa mnapofurahia. Hakuna miongoni mwa wanazuoni wetu waliotangulia aliyekemea kupamba au kuwasha mataa. Hii ina maana kwamba kusema ni Bida'ah yaani jambo hili haliruhusiwi, ni sawa na kuharamisha jambo ambalo Allah (Mtukufu Aliyetukuka) amelihalalisha.

Ni kama utamaduni kwa waislamu ulimwenguni kote kutumia taa katika sherehe zao. Hutumika sana katika sherehe za harusi hata kwa hao wanaodai kwamba ni vitendo vya wakristo.

Ukweli ni kwamba, si kila jambo kujifananisha au kuiga vitedo vya Dini nyengine ni haramu.

Je ina maana kwamba kama wakristo wanavaa nguo basi waislamu watembee uchi? Kama wakristo wanavaa shati ndio si ruhusa kwa waisilamu? Kama wakristo wanakula mkate na kunywa kahawa hii imaana waislamu hawaruhusiwi? Kama wakristo wanapumua kwa hewa basi waisilamu watafute njia nyingine ya kuweza kuishi?

# Sw.8 | Je tunaadhimisha/ tunasherehekea kifo cha Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)?

*Swali:*

Hamtakiwi kuadhimisha Mawlidi mwezi 12 mfunguo sita kwa sababu hiyo ni tarehe aliyofariki Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

*Jibu:*

Kwanza, mwezi 12 mfunguo sita, siyo tarehe aliyofariki Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) wataalamu wa mambo ya kiutafiti wametaja tarehe tofauti tofauti na inaonekana kupitia simulizi (hadithi) zinatofautiana na mwezi 12 mfunguo sita. Baadhi walisema alifariki mwezi mosi Mfungo Sita wengine wakasema mwezi pili wengine wakasema mwezi kumi na mmoja akasema mwezi kumi na mbili.

Zifuatazo ni Hadithi zinazopatikana katika kitabu kiitwacho Al-Bidaya Wa Al-Nihaya,

*"Ya'qoob Ibn Sufyan anasimulia kutoka kwa Yahya Ibn Bukayr. Alisema kwamba yeye alisimuliwa kutoka kwa Layth. Layth alisema kwamba Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki baada ya usiku wa kwanza wa Rabi' Al-Awwal (mfunguo sita)"*

[Al-Bidaya' wa Al-Nihaya]

Kwa kalenda ya kisilamu, usiku hutangulia mchana, hivyo basi baada ya usiku wa kwanza kutangulia hapo ndiyo siku ya kwanza ya Rabi' Al-Awwal.

*“Fadl Ibn Dukayn alisema kwamba, Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki Jumatatu mwezi mosi, mfunguo sita (Rabi’ Al-Awwal)”*

[Al-Bidaya Wa Al-Nihayah]

*“Al-Bayhaqi alisema, tuliarifiwa kutoka kwa Abu-Abd-Allah Al-Hafiz, alisema kwamba, tuliarifiwa kutoka kwa Ahmad Ibn Hanbal (mpaka mwisho wa wapokezi) kwamba, siku ya kwanza Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kuanza kupata maradhi ilikuwa Jumamosi na siku ya kufariki kwake ilikuwa Jumatatu baada ya masiku miwili kupita ndani ya Mfunguo Sita.”*

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah]

*“Al-Waaqid na Sa’d Ibn Zuhri walisema kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki baada ya masiku miwili kupita ndani ya Mfunguo Sita.”*

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah]

Hadithi hizo hapo juu zinaonyesha kwamba, Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki mwezi pili Mfunguo sita.

*“Imesimuliwa kutoka kwa* Sayyiduna *Abd-Allah Ibn Abbas (Radi Allahu Anhum) kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki mwezi kumi Mfunguo Sita.”*

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah]

Mwisho, kauli moja tu ambayo Ibn Ishaq amesema kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki mwezi kumi na mbili Mfunguo sita.

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah}

Kutokana na simulizi hizo hapo juu, ni vigumu mtu kuwa na uhakika hasa wakusema kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki siku hii au ile. Hasa mwezi kumi na mbili Mfunguo Sita kwa sababu ni kauli moja

tu kati ya hizo hapo juu wakati kuna kauli nane dhidi yake. Lakini bado watu waliokosa uelewa wanaendelea kuropoka kwamba mwezi kumi na mbili Mfunguo Sita ndiyo siku ya kufariki kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

Mwanachuoni mkubwa wa masuala ya Hadithi, Imam Ibn Hajar Al-Asqalan (Radi Allahu Anhu) ndani ya kitabu chake Fath Al-Bari (sharaha ya Bukhari) baada ya kutokea mjadala mkubwa juu ya kifo cha Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), yeye alisema Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki mwezi pili Mfunguo Sita.

Jambo la pili, hata kama tuseme Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alifariki mwezi kumi na mbili Mfunguo sita, haimaanishi kwamba hatupaswi kufurahia siku hiyo. Jambo hili litafahamika kupitia hoja ifuatayo;

❖ Haikataziwi kufurahi mara nyingi wakati wa furaha lakini imekatazwa kuomboleza kwa mtu aliyekufa zaidi ya siku tatu. Lakini tangu Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) aondoke ulimwenguni si tu siku tatu bali zaidi ya miaka elfu moja mia nne imepita.

Mama zetu, wake za Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), Umm Habibah pamoja na Zaynab Bint Jahash (Radi Allahu Anhuma) wamesimulia kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alisema;

*"Hairuhusiwi kwa mwanamke yeyote anayemuamini Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na Mtume wake (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kuomboleza mtu yeyote aliyefariki kwa zaidi ya siku tatu isipokuwa mume wake. Kwa mume wake ataomboleza kwa miezi minne na siku kumi."*

[Bukhari na Muslim]

Al-Imam Jalal Al-Deen Suyooti (Radi Allahu Anhu) ameandika,

*"Mtu anapaswa kufurahia mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na sio kuomboleza kwa kifo chake kwenye mwezi huu."*

[Al-Haawi Li-Al-Fatawa]

Siku ya kufa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni muda wa furaha kwa sababu yeye mwenyewe alisema,

*"Kifo changu na uhai wangu ni jambo zuri kwenu."*

[Musnad Bazzar na Al-Shifa ya Qadi Ayad]

❖ Kufa kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni rehema kwa Umma kama Abuu Musa Ash'ari alivyosimulia kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alisema,

*"Allah (Mtukufu Aliyetukuka) akiutakia kheri Umma wa waja wake, humchukua Mtume wao mbele yao."*

[Muslim, Kitab Al-Fadaail]

❖ Siku aliyofariki Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni siku ambayo alikuwa ameikamilisha kazi aliyotumwa kuifanya ulimwenguni.

❖ Ni siku ambayo Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alikutana na Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na inafahamika kwamba siku ambayo wapendanao hukutana basi hiyo ni siku ya furaha.

❖ Sisi Ahlus Sunnah tunaamini kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) yuko hai tena ni mwenye kufurahia neema za Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Basi inawezekanaje mtu aseme Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) amekufa. Na Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema,

﴿ وَلَا تَقُولُوا لِمَن يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتٌ ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ﴾

*"Na wala usiseme, waliouwawa katika njia ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) "wamekufa" lakini wao wapo hai ila hamjui jambo hilo."*

[Surat Al-Baqarah, 154]

Haijaalishi kusema wamekufa: Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anakataza fikra za kwamba wamekufa.

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anaendelea kusema,

﴿ وَلَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتًا ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ

عِندَ رَبِّهِمْ يُرْزَقُونَ ﴾

*"Wala msifikirie kwamba, wale waliouwawa katika njia ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ni maiti, si hivyo isipokuwa wale wapo hai kwa mola wao wanaruzukiwa"*

[Surat Al-Imran, 169]

Ni hakika kwamba Mtume wa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) yuko hai na ndiye kipenzi cha Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kuliko kiumbe yeyote pia ni mwenye malipo mazuri zaidi kwa sababu aliishi maisha yake yote katika njia ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka).

Abu Darda' anasimulia kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alisema,

“Hakika Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ameikataza ardhi kula miili ya Mitume. Hivyo basi, Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) anaishi na ni mwenye kuruzukiwa.”

[Ibn Majah na Mishkaat Al-Masaabeeh]

Hadithi kama hiyo imesimuliwa na Aws Ibn Aws na kuhifadhiwa na Abu Dawood, Al-Nasa’i, Al-Daarmi, Al-Bayhaqi Ibn Majah na Mishkaat Al-Masaabeeh.

Kuna hadithi nyingi ambazo zinaelezea ukweli kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) yuko hai na kaonja umauti ila baadae roho yake ikarudishwa. Kwa hadithi nyingine zaidi, fuatilia kwa upana zaidi kupitia vitabu vilivyotajwa hapo juu. Kwa wenye kuutafuta ukweli nimeelezea vya kutosha hapa.

❖ Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ameelezea kwa nini Ijumaa ni siku tukufu. Amesema kwamba Ijumaa ni siku ambayo Mtume Adam (Alaihi Salaam) alipewa uhai na ndio siku ambayo alifariki. Mtume(SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alisema,

“Siku nzuri inayochomozewa na jua ni siku ya Ijumaa. Kwa sababu siku hiyo Mtume Adam (Alaihi Salaam) aliumbwa, pia ni siku ambayo alishushwa duniani, pia ni siku ambayo alitakabaliwa toba yake lakini pia ni siku ambayo alifariki. Pia kiama kitakuwa siku hii.”

[Abu Dawood na Al-Tirmizi]

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) aliichukulia siku ya Ijumaa ni siku kuu kwa waumini. Kauli hii inapatikana kupitia simulizi ya Ibn Majah. Hivyo kutokana na hadithi (kwa wanaofuata hadithi) siku aliyozaliwa na siku aliyofariki Mtume ni siku njema na siku ya furaha hata kama vyote vilitokea ndani ya siku moja. Basi hiyo ni siku ya sikukuu.

## Sw 9 | Je ala za muziki/ kuchanganyika jinsia tofauti wakati wa Mawlidi inaruhusiwa?

*Swali:*

Namna yanavyofanyika maadhimisho ya Mazazi ya Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) licha ya kudhihirishwa kwa uwazi kwamba ni Bida'ah pia yamezungukwa na maovu mengine kama vile mchanganyiko wa jinsia tofauti, matumizi ya ala za muziki na maovu mengine. Lakini maovu yanayochukiza na kutisha zaidi ni kwamba kuna mambo ya kishirikina pia hufanyika. Kwa madai eti mapenzi kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Dua na maombi badala ya kuelekezewa kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anayestahiki, yanaelekezwa kwa Mitume (amani ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka) iwe juu yao).

*Jibu:*

Sio kila mkusanyiko wa Mawlidi siku hizi ni wenye kuchanganyika na mambo ya haramu. Mpaka leo hii sijawahi kuwepo au kusikia mkusanyiko maalumu ambao muziki na mchanganyiko wa jinsia tofauti unafanyika. Nimewahi kusikia kuwepo kwa mikusanyiko lakini sio mikusanyiko maalumu.

Kuhudhuria mkusanyiko wowote ambao mambo ya haramu yanafanyika uwe ni wa Mawlidi au hata kujifunza mambo ya Dini jambo hilo haliruhusiwi. Kama watu wanajifunza Qur'an au Sunna na wakati huo huo wamechanganyika jinsia tofauti pia wanatumia ala za muziki, mkusanyiko huo haukubaliki kisheria. Na kama mikusanyiko hiyo ya kufundisha Qur'an na Sunna inakuwa ni mingi katika jamii basi haimaanishi kwamba kila penye mkusanyiko unaofundishwa Qur'an na Sunna unakuwa

haramu. Jambo la haramu litabaki kuwa haramu na jambo linaloruhusiwa litabaki hivyo hivyo. Mambo ya haramu siku zote yatabakia hayafai katika Dini, na suala la kufundisha Qur'an na Sunna siku zote litaendelea kutiliwa mkazo ili liendelee.

Vivyo hivyo, kama kuna mkusanyiko wa Mawlidi ambao matendo ya haramu yanafanyika ndani yake, hiyo haimaanishi mikusanyiko yote ya Mawlidi ichukuliwe haifai. Mambo ya haramu hayana nafasi yoyote katika utawala wa kisheria, kwa kuangalia mikusanyiko ya Mawlidi ambayo hufanyika ndani ya misingi ya utawala wa kisheria. Kwa hakika, sisi tunapinga kukusanyika wanawake na wanaume mahali pamoja pia kutumia ala za muziki katika Mawlidi. Kama mtu atafuatilia na kuzisoma Fatwa nyingi za Imam Ahmad Rida (Radi Allahu Anhu) atagundua kwamba mambo hayo ya haramu Imam ameyakataza. Lakini bado watu wasioelewa wanaendelea kumshutumu Imam huyu mkubwa kwamba ameyaruhusu mambo hayo.

Kwa hali yoyote ile, endapo kuna Mawlidi ambayo ndani yake hakuna mambo hayo ya haramu basi inasisitizwa kuhudhuria.

Kwa bahati, sijawahi kukutana na mikusanyiko ya Mawlidi ambayo mambo haya maovu na ya kuchukiza yanafanyika kama inavyodaiwa katika swali hili. Hayo yatakuwa ni Mawlidi ambayo yana ushirikina ndani yake na madai ya bure ya kumpenda Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Kwa kweli sijawahi hata kusikia mkusanyiko kama huo. Hao wanaodai kwamba mambo hayo hufanyika, hawajawahi kuutaja huo mkusanyiko. Licha ya kwamba wameshindwa kuthibitisha, pia wameshajaribiwa na wasomi wengi tena mara nyingi tu kwamba waonyeshe japo mkusanyiko mmoja wa namna hiyo. Waislamu hawafanyi ushirikina katika mikusanyiko ya Mawlidi.

Kinachopelekea wapotovu hao kuleta madai hayo yanayochukiza tena yasiyo na mashiko, ni kwa sababu hawajui ushirikina ni nini.

Watu hao huamini kwamba, kumuomba msaada asiyekuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) au kama watu watataka kukamilishiwa jambo lao kutoka kwa mwengine asiyekuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) basi huo ni ushirikina. Ingawa ni ukweli unaojuilikana miongoni mwa wasomi wengi tu kwamba, kama mtu akiomba msaada kutoka kwa mwenzake lakini ndani ya imani yake ana amini kwamba huyo anaemuomba ni sababu tu ya kupata jambo lake ila msaidizi wa shida zote ni Allah (Mtukufu Aliyetukuka), kwa hakika jambo hilo linaruhusiwa. Waislamu wa kweli hawamtaki msaada yoyote asiyekuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na akaamini kwamba ataweza kumsaidia shida zake bila matakwa ya Allah (Mtukufu Aliyetukuka), isipokuwa Waislamu huamini kwamba ukihitaji msaada kutoka kwa mtu basi huyo mtu huwa ni kama sababu/ njia tu ya kupata msaada huo kutoka kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka).

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema ndani ya Qur'an,

﴿ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَابْتَغُوا إِلَيْهِ الْوَسِيلَةَ ﴾

*"Enyi mlioamini muogopeni* Allah *(Mtukufu Aliyetukuka) na tafuteni njia ya kumfikia"*

[Surat Al-Maidah, 35]

Kuhitaji msaada kutoka kwa asiyekuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ili kutatua shida zinazomkabili mtu (ukiamini kwamba msaidizi ni Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ni njia ya Al-Tawassul (kumfikia Allah (Mtukufu

Aliyetukuka) kwa kupitia njia nyengine) ni jambo la kawaida miongoni mwa maswahaba wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anawaagiza waumini wamuombe Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) msamaha wa dhambi zao. Kwa hakika Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndiye anaesamehe. Je kwa nini wamuombe msamaha Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)? Jibu ni kwamba, atakaesamehe ni Allah (Mtukufu Aliyetukuka) lakini kwa kupitia kipenzi chake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) anasema,

﴿ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوا أَنفُسَهُمْ جَاءُوكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللَّهَ وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ

الرَّسُولُ لَوَجَدُوا اللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴾

*"Na lau pale walipojidhulumu nafsi zao wangekujia wakamuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) msamaha, na Mtume akawaombea msamaha bila shaka wangemkuta Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ni mwenye kupokea msamaha pia mwenye kurehemu"*

[Surat Al-Nisa', 64]

Kuna hadithi nyingi zinazothibitisha juu ya ukweli huu kwamba miongoni mwa maswahaba wa kipenzi Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) walifanya Al-Tawassul (kuomba kupitia njia nyengine ila ukiamini kwamba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndie mtoaji). Maswahaba kila walipokuwa wakihitaji kitu fulani walikuwa wakimuomba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Lakini wakiamini kwamba ni Allah (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) pekee anaeweza kukamilisha mahitaji yao. Ingawa pia walifahamu kuwa kupitia kwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kama njia basi Allah (Mtukufu Aliyetukuka) atatimiza

mahitaji yao. Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) hakuwahi kuwalaumu wala kuwakataza maswahaba zake kwa kuelekeza maombi ya shida zao kwake badala yake alichotangaza miongoni mwa maswahaba zake ni,

*"Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndiye mtoaji na mimi ni mgawaji tu"*

[Bukhari na Muslim]

Nitataja baadhi ya simulizi ambazo zinaweza kumfanya mtu aelewe ni nini Al-Tawassul na kuruhusiwa kwake.

Imam Tirmizi (Radi Allahu Anhu) ametaja simulizi kuoka kwa Sayyiduna Uthman Ibn Hunayf (Radi Allahu Anhu). alisema, siku moja alikuja mlemavu wa macho (kipofu) kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na akamuomba Mtume amuombee kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ili apone. Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) akajibu,

"Kama utapenda, nitakuombea (na utaweza kuona) pia kama hutojali, vumilia hali hiyo jambo hilo ni bora (na ni lenye malipo makubwa) kwako"

Yule kipofu akajibu, akasema, niombee"

Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) akamwambia, tia udhu vizuri kisha swali rakaa mbili na mwisho muombe Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kwa maneno yafuatayo,

*"Ewe Allah (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) nakuomba na nakuja kwako kupitia Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), Mtume mwenye baraka. Ewe Mtume wa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ninamuelekea Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kupitia kwako ili hitajio langu hili liweze kukamilika. Ewe Allah (Mtukufu Aliyetukuka) mkubalie maombi yake kwa niaba yangu"*

Kipofu akafanya kama alivyoambiwa na Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Msimuliaji anasema baada ya kipofu kufanya maombi kama alivyoambiwa alipona na sasa anaona.

[Imam Tirmizi (Radi Allahu Anhu) amesema hadithi ni nzuri (daraja ya hasan), Imam Al-Suyooti (Radi Allahu Anhu) amesema ndani ya Tahreeer kwamba Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) ameitaja hadithi hii ndani ya Taareekh. Imam Bayhaqi (Radi Allahu Anhu) pia ameitaja ndani Al-Dalaa'il Wa Al-Da'waat na akasema hadithi ni nzuri]

Imam Bukhari (Radi Allahu Anhu) anasimulia hadithi aliyoipokea kutoka kwa Sayyiduna Anas Ibn Malik (Radi Allahu Anhu) alisema kwamba, wakati ukame ulipotokea, Sayyiduna Umar Ibn Khattab (Radi Allahu Anhu) akimuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) awaletee mvua kupitia mjomba wake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) aitwae Sayyiduna Abbas Ibn Abd Al-Muttalib (Radi Allahu Anhum) kwa maneno yafuatayo,

"Ewe Allah (Mtukufu Aliyetukuka) tumezoea kutumia njia ya Mtume wako (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na ulikuwa ukituletea mvua kupitia yeye. Kwa sasa tunakuomba kupitia mjomba wa Mtume wetu utuletee mvua." Sayyiduna Anas Ibn Malik (Radi Allahu Anhum) anasema Allah (Mtukufu Aliyetukuka) akawaletea mvua.

[Bukhari]

Imam Ibn Hajar (Radi Allahu Anhu) ameelezea zaidi kuhusu hadithi iliyotangulia.

Anasimulia, kutoka kwa Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu), Sayyiduna Abd-Allah (Radi Allahu Anhu) alisema, Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) alikuwa anafundisha watu. Katika kufundisha Sayyiduna Umar (Radi Allahu Anhu) aliwaambia watu,

"Kwa hakika Mtume wa Allah alimheshimu Abbas kama mtoto anavyomheshimu baba yake. Hivyo basi, Enyi watu tunapaswa kufuata

vile vile Mtume wa Allah alivyoishi na tunapaswa kuishi na Abbas kama Mtume alivyoishi nae. Pia tunapaswa kumtumia kama njia ya kumfikia Allah (Mtukufu Aliyetukuka).”

[Fath Al-Baari, sharaha ya Bukhari]

Imam Ibn Sa’d (Radi Allahu Anhu) amesimulia kutoka kwa Sulaym Ibn Aamir (Radi Allahu Anhu).

Damaskasi (nchini Syria) ilikumbwa na ukame. Juu mbinguni kulikuwa kweupe hakukua na hata ishara ya wingu la mvua. Sayyiduna Mu’awiyah Ibn Abi Sufyan (Radi Allahu Anhu) pamoja na watu wengine wa Damaskasi walikusanyika kwa lengo la kuomba mvua. Mu’awiyah alikaa juu ya mimbari akauliza, “Yuko wapi Yazeed Ibn Al-Aswad Al-Jarshiy?”

Watu wakamwita na yeye akajitokeza. Alitembea taratibu kuielekea mimbari (alikuwa ni mzee). Sayyiduna Mu’awiya (Radi Allahu Anhu) akamwambia akae juu ya mimbari. Yazeed alikaa juu ya mimbari wakati huo Sayyiduna Mu’awiyah (Radi Allahu Anhu) alikaa chini ya miguu ya Yazeed. Kisha Mu’awiyah aliomba. Akisema,

“Ewe Allah (Mtukufu Aliyetukuka) siku ya leo tunamtanguliza ndani ya mahakama yako mtu bora kati yetu na mwenye hadhi kubwa kuliko yeyote kati yetu. Tunamtanguliza ndani ya mahakama yako Yazeed Ibn Al-Aswad”

Baada ya hapo Sayyiduna Mu’awiyah (Radi Allahu Anhu) alimuangalia Yazeed Ibn Al-Aswd akasema “Ewe Yazeed, muombe Allah (Mtukufu Aliyetukuka) hapo ulipo.

Yazeed pamoja na watu wengine waliinua mikono yao kwa lengo la kumuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka). Haukupita muda, upande wa magharibi kulikusanyika wingu pamoja na upepo. Na mvua ilianza kunyesha mpaka ikawa ni vigumu kwa watu kurejea majumbani kwao. (Al-Tabqaat ya Ibn Sa’d).

Kuna hadithi nyingi tu zinazothibitisha kuruhusiwa kwa jambo la kumuomba Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kwa kupitia mtu mwingine, la muhimu zaidi ni kuamini kwamba hakuna wa kuombwa msaada isipokuwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na huyo unayepitia kwake uamini kwamba yeye ni njia tu ila yeye sio mtoaji.Watu waliopotea hudai kuwa wao ni wafuasi wa Imam mkubwa Ahmad Ibn Hambal (Radi Allahu Anhu), hivyo basi nitahitaja hadithi inayoonyesha kwamba hata huyu Imam alifanya Al-Tawassul.

Imam Al-Nabhani (Radi Allahu Anhu) ameandika kwamba Imam Ahmad Ibn Hambal (Radi Allahu Anhu) alifanya Al-Tawassul kupitia Imam Al-Shafi'i (Radi Allahu Anhu). Mtoto wake baada ya kuona hivyo kwa baba yake alishangaa. Imam Ahmad Ibn Hambal (Radi Allahu Anhu) akasema,

"Imam Shafi'i ni mtu mkubwa sana kiasi kwamba ni kama jua kwa watu."

[Shawaahid Al-Haq]

## Sw 10 | Je kuadhimisha/ kusherehekea Mawlidi kuna faida yoyote kwa ajili ya Akhera? Kwa nini zitumike taa?

*Swali:*

Mimi pamoja na baadhi ya ndugu zangu tunazima taa mwezi 12 Rabi ul awal (mfunguo sita) kwa sababu kwa imani yetu, hili halina faida kwa maisha yetu. Kivipi kuadhimisha Mawlidi (mazazi ya Mtume) kutatusaidia kwa maisha yetu ya kidunia na akhera?

*Jibu:*

Endapo itatokea kwa muumini japo siku moja akafikiria kwamba Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) hana faida yoyote katika maisha yake, basi anapaswa kuitafakari kwa kina imani yake. Ni aibu kwa watu wanaodai kuwa wao ni Waislamu na bila kusita wakawa na fikra hiyo na bado wakadai kuwa wao ni waumini.

*"Kutomheshimu Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kwa namna yoyote ile jambo hilo ni ukafiri"*

Nazishangaa sana fikra zao zisizo na heshima. Watu ambao hawaoni uzito kuwepo katika mikusanyiko ya Pasaka na Krismasi, watapaza sauti zao kwamba Mawlidi ni haramu, bida'ah pia ni ushirikina. Jambo hili ni gumu kuingia akilini.

Watu hawa hawasherehekei siku ya kuzaliwa kwa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) badala yake wanawachukia wanaosherehekea. Wanahuzunika na kusikitika. Wengine wanazima taa zao, kama swali linavyoeleza. Kama hii si chuki basi ni nini? Ni aibu kwa watu kuichukia siku ya furaha. Siku ambayo Mtume wetu (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alikuja ulimwenguni kusambaza upendo kwa binadamu wote, wao wanaichukia basi! Kwa ajili ya watu hao, nitaeleza hadithi ifuatayo,

*"Iblisi (laana iwe juu yake) alilia kwa mambo manne; alipolaaniwa, aliposhushwa duniani kutoka mbinguni, alipozaliwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) na iliposhushwa Surat Al-Fatihah"*

[Al-Bidayah Wa Al-Nihayah na Al-Khasaa'is Al-Kubra]

Allah (Mtukufu Aliyetukuka) atuwezeshe kufuata mienendo za Wacha Mungu waliotangulia na atuepushe na mwenendo wa iblisi.

Faida za kufurahia kuzaliwa kwa Mkombozi wa binadamu (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni sawa na faida za kutekeleza amri za Allah (Mtukufu Aliyetukuka), kufuata Sunna za Mtume wake (SallAllahu Alaihi Wa Sallam), kuwafuata maswahaba walioongoka na Wacha Mungu waliotangulia. Hiyo ndiyo njia ya Waislamu. Ni jambo la upendo kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na neema zake. Pia ni jambo la upendo kwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Ni dalili ya muumini wa kweli. Ni dalili ya uaminifu kwa Allah (Mtukufu Aliyetukuka) na Mtume wake (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Ni dalili ya kwamba mtu huyo ni mfuasi wa kweli wa Ahlus Sunnah Wal Jamaa.

Kusherehekea kuzaliwa kwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ni faida hata kwa wale ambao si waumini kama Abu Lahab. Yeye alikuwa ni mjomba wake Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) ila baada ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kutangaza kuwa yeye ni Mtume, Abu Lahab akawa mpinzani wake. Abu Lahab ni mpinzani pekee wa Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) alitajwa kwa jina ndani ya Qur'an. Mambo waliyokuwa wakiyafanya yeye na mkewe yakimuumiza sana Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam). Lakini bado kuna hadithi sahihi kutoka kwenye sahihi Bukhari inayoonyesha namna mtu huyu analipwa thawabu kwa kuonyesha furaha pale alipozaliwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam).

*"Abu Lahab alipofariki, mmoja kati ya jamaa zake aliomuona katika ndoto akiwa katika hali mbaya. Basi akamuuliza kwa nini upo katika hali hiyo? Abu Lahab akajibu, sijawahi kupata zuri hata moja tangu niachane na nyinyi huko duniani, isipokuwa, napata maji kidogo tu sababu nilimuacha huru Thuwaybah"*

[Bukhari, Kitab Al-Nikah]

Mwanazuoni Badr Al-Deen Al-Ayni (Radi Allahu Anhu) ameifafanua hadithi hii ndani ya Sharaha ya Bukhari, Imam Ibn Hajar Al-Asqalani (Radi Allahu Anhu) ndani ya Sharaha yake ya Bukhari pia na Imam Jalal Al-Deen Al-Suyooti (Radi Allahu Anhu) ndani ya kitabu chake Al-Khasaa'is Al-Kubra na Al-Haawi Li-Al-Fatawa. Abu Lahab alimuacha huru Thuwaybah siku ya Jumatatu baada ya Abu Lahab kupata taarifa ya kuzaliwa kwa Mtume Muhammad (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) kupitia yeye. Ndani ya moto ambamo hakuna maji na kuna kiu kubwa kila Jumatatu Abu Lahab hupewa maji kwa kupitia kidole.

Jambo hili kila asiyekubali sherehe ya Mawlidi anapaswa kulifikiria. Kama mtu ambaye si muumini ananufaika kwa kuonyesha furaha yake kwa mazazi ya Mtume (SallAllahu Alaihi Wa Sallam) basi kwa nini Waislamu tusinufaike? Kwa nini isiruhusiwe kuonyesha furaha kwa ajili ya kuzaliwa neema iliyo bora na Baraka kutoka Allah (Mtukufu Aliyetukuka)? Je lengo letu ni kuongeza au kupunguza mapenzi kwa Yule ambaye ni kipenzi cha Allah (SallAllahu Alaihi Wa Sallam)?

Kwa hakika ni jukumu la Allah (Mtukufu Aliyetukuka) kumuacha mtu amtakae aongoke au apotoke, jukumu letu sisi ni kulinganiana katika kheri na kukatazana maovu na Allah (Mtukufu Aliyetukuka) ndie mjuzi zaidi.

*Mufti Zahid Hussain Al-Qadiri*

*Preston, UK.*

*TheSunniWay.com*